- 24 Mei 1939 - (القرآن) إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ. Taoen ka VIII No. 20



Pangaos langganan:
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
N. Aboebakar
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.

DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
Rengr. Al-Moe'min.
Adres Hoofdredactie:
Wira Sendjaja.
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
Drukkerij Pamitran
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## RIKRIK GEMI.

Babaran reudjeung nasihat djoeragan Tjiptarasa tina ieu masälah dina A.M. no. 17 tea, lain bae ngan semet djetoe pedaranana, tapi noengtoenna kana kasalametan doenja acherat geus pohara pastina, lantaran sakitoe natratna dawoehan Alloh s.w.t. rawoeh Rosoelna.

Koe hal eta, teges sawadjibna pisan sakoemna Moeslimin Moeslimatin noeroetna kana eta nasihat, sing kaoedag nepi ka poegoeh boeahna.

Ngoedagna hasil tea henteu babari, kabina-bina soesahna, lamoen teu terang dina lilinggeranana atawa teu terang dina panjakitna.

Noe djadi doktor oge tara djol-djol maparin oebar, tapi dipariksa heula naon anoe koedoe dioebaranana, naon noe ngalantarankeun djadi panjakitna. Ti dinja kakara diteangan pioebareunana, sarta geus kitoe kakara sok dipaparinkeun oebarna.

Kolot oerang sarerea geus biasa pisan ana miwoelang ka noe djadi seke seler teh „koedoe bisa ngeureut mitjeun". Ngeureut hartina koedoe oesaha, tjotjog djeung dawoeh Rosoel s.a.w. jen dimana geus tammat (milampah) kawadjiban ibadah, goera-giroe koedoe kasab, koedoe oesaha. Ari mitjeun, hartina teh koedoe bisa ngabalandjakeun beunang oesaha tea, sarta sing aja sesana keur teundeuneun. Malah koe sawareh mah sok dirobah eta paribasa teh, djadi „koedoe bisa ngeureut neundeun".

Tina perkara ngeureutna (oesahana) moal dibabar, lantaran sarerea oge pada nareangan kipajah satjarana-satjarana, sarerea pada dirizkian koe Goesti Jang Maha Soetji, ngan bae rikrik-gemina anoe katimbang perloe dihatoerkeun panadjemna teh.

Tadi di loehoer geus diterangkeun jen pikeun ngahoedangkeunana rikrik gemi teh koedoe oeninga kana panjakitna. Ari panjakitna tea aja doea roepa nja eta napsoe rojal djeung napsoe medit (koret) njaah didahar njaah dibikeun.

Ieu panjakit, doeanana oge pangdjoeroeng sjetan, anoe salawasna ngagoda ka noe djadi manoesa. Timbangan „ngoekoer ka koedjoer, nimbang ka awak" leungit sama sakali. Noengtoenna ngan kana lawang naraka bae; nja naraka doenja, nja naraka acherat.

Golongan sjetan noe kahidji nja eta anoe ngodjok² kana ngalampahkeun masiat anoe biasa make ongkos lain loemajan; kana milampah poepoedjieun dj. olo² anoe didjalankeunana henteu zonder ongkos, boh dina tjampoer gaoel boh dina hiroep di imah; kana milampah dahar make anoe teu nisbah kana kaajaan, djeung salian ti eta. Ieu mah koedoe ditapakoeran koe sasalirana-salirana bae, da ari ditataan koe noe lian mah, bisi salah katampana.

Baloekarna tina kagembang koe sjetan anoe bieu teh, sok ngaroeksak beberan, djeung kaadilan, poho ka batoer, poha ka awak sorangan, poho ka anak, poho ka pamadjikan.

Entong make koedoe ditimbang reudjeung ilmoe agama, koe akal sehat woengkoel oge, geus tjelaeun.

Demi sjetan golongan kadoea ngodjokngodjokna teh kana koret, sagala hajang sorangan, batoer mah kadjeun, sina toma', sina resep noempoek² banda, sina njaah make, dibelaan sina njekek maneh, pakena tjara kekere. Kana banda sina resep nendjo, resep njoo. Kana mikeun, sina pohara njaahna reudjeung soengkanna.

Ana geus kapintjoet koe sjetan noe kieu oelesna, pohona kana kaadilan, beneran, awak sorangan, awak batoer djeung anak pamadjikan teh, saroea bae djeung noe tadi, teu aja bedana.

Alhasil, toedjoeanana eta doea warna sjetan teh, meh teu aja bedana.

Dimana ieu doea roepa panjakit geus kaoeninga koe sarerea, kari neangan pioebareunana; naon oebarna teh?

Moal naon deui pioebareunana, kadjaba ti eta noe doea roepa sjetan teh koedoe diratjoen, aloesna nepi ka moesna pisan tina badan, sakoerang-koerangna koedoe sina oelah bisa walakaja.

Demi ratjoenna sarerea bisa ngabogaan asal karep, nja eta boeahna didikan (patoemanan) anoe make dadasar agama, kadoea boeaha ilmoe agama, katiloe boeahna ibadah ka Alloh. Boektina boeah noe tiloe roepa teh nja eta iman djeung taqwa.

Anoe geus djadi Moe'min djeung Moettaqin mah moal milampah ma'siat mim pipitoe, da njaho jen larangan Toehan; moal milampah oedjoeb ria takaboer da matak dibendoean koe Toehan; moal milampah anoe teu nisbah kana kaajaan reudjeung tangtoengan, da ditjela koe sjara reudjeung teu matak diasih koe Goesti, reudjeung satoeloejna.

Nja kitoe deui panggodana sjetan golongan kadoea, ari ka Moe'min djeung Moettaqin mah, tangtoe nambag deui, sabab diperanganana (diratjoenna) saroea bae djeung noe tadi.

Geus tangtoe pisan harti rikrik gemi teh moal bisa ari dilarapkeun kana fakir wal miskin anoe asli mah, da naon noe koedoe dirikrikan djeung naon noe koedoe digemian, ngan bae lamoen nja fakir nja rojal, eta mah geus teu aja siroeaneun daoenna.

Rikrik gemi teh koedoe diadjar ti leuleutik aloesna pisan mah, sakoerangkoerangna tina waktoe mimiti imah².

Geura ieu oerang njieun patokan keur timbangeun para ahli A.M., hidji patokan keur noe mimiti imah² (doeaan) djaman ajeuna, sarta boga pangasilan f 10 dina saboelan:

| | |
|---|---|
| Njewa imah | f 1.— |
| Beas 30 liter | f 1,75 |
| Balandja ngoeroeng oedoedeun | f 3.— |
| Soeloeh tanggoengan (eloan) | f 1.— |
| Minjak tanah | f 0,60 |
| Saboen seuseuh | f 0,15 |
| Keur papakean | f 0,75 |
| Loonbelasting | f 0,40 |
| Njengtjelengan | f 0,75 |
| Njiar ilmoe | f 0,25 |
| Keur kaperloean sedjen-sedjen | f 0,35 |
| Djoemblah | f 10,— |

Patokan noe kieu, noe kaseboet rikrik gemi teh. Dimana naek pangasilan, anoe koedoe diperloekeun ditaekkeun postna teh, nja eta tina njengtjelengan geusan ngadjaga bisi boga anak djeung kaperloean banget; djeung post keur njiar ilmoe, sangkan mere hasil lahir batin.

Sanadjan keur noe geus kapantjah oge, nja eta geus aja dina ekonomi roeksak, ari diratjoen koe iman djeung taqwa mah, insja Alloh moal datangka teu tjageur.




Toean jang terhormat.

Sebagaimanah jang telah mendjadi adat dikepoelauwan kita ini, jaitoe soeka bersidkah dihari kematian.

Maka dalam hal terseboet, ada jang mengatakan soennat dan ada poela jang mengatakan makroeh. Ada poela jang mengatakan soennat itoe ia beralasan dengan Hadits Nabi jang diriwajatkan oleh Imam Bajhaqie dalam Dalailin Noeboewah, bahwa Rasoeloellah soedah didjamoe dalam satoe kematian, dan memakan dengan kaom-kaomnja.*)

'Dan adapoen jang mengatakan makroeh ia beralasan dengan kitab Ianah djoez II no. 142.

وما اعتيد من جعل أهل الميت طعاما ليدعو الناس اليه بدعة مكروهة الخ

Maka oleh karena kedoengoean diri saja, hiboeklah hati saja memfikirkan perselisihan terseboet.

Oleh sebab itoe saja mohon dengan hormat, soedilah kiranja Toean memberi pertimbangan dan penerangan (dengan Qoer-an + Hadits) jaitoe diantara doea anggapan terseboet: (soennat + makroeh) jang manakah jang anggap benarnja oleh Agama kita Islam.

Dan akan penerangan Toean, sebeloem dan sesoedahnja saja hatoerkan diperbanjak terima kasih.

والسلام من الفقير الحقير

Sjaronie
Lg. No. 2731.

DJAWAB:

Masalah jang Toean maksoedkan dalam pertanjaan Toean, soedah A. M. membabar pandjang pada A. M. No. 1 ddo. 2 Januari 1939 hal. 2.

Tentang doea matjam ibarat jang dibajankan itoe, itoe tida bertentangan betoel, djadi masih dapat dihimpoenkan. Demikianlah:

Pada riwajat 'Asim, perempoean itoe mendatangkan makanan, jang soedah sedia, sebab ibaratnja: فجيئ بالطعام maka didatangkan dengan makanan, boekan membeli atau memboeat atau memasak dahoeloe. Barangkali kalau makanan itoe tidak dimakan hari itoe djadi basi ta' dapat dimakan lagi moebadzir.

Pada ibarat Ianah itoe:

Sengadja memboeat makanan, artinja mengada-adakan karena hendak mengoendang, itoe jang makroeh.

Ahli jang sedang soesah, dipertambahtambah lagi kesoesahannja, patoet dihoekoemkan makroeh.

Akan tetapi makanan jang soedah sedia, bahkan pemberian orang lain, dimakan sendiri tidak habis, dibiarkan djadi basi, roesak, binasa, nistjaja sepatoetnja diperboeat sidekah, teroetama kepada orang jang telah menolong kita.

Itoelah perbedaannja jang dohir kepada A. M.

M. a.

WALONAN PATAROSAN:

Bab niat basithoh بسيطه

„ tauzaiah توزعيه

„ oerfiah عرفيه

„ akmaliah اكمليه

Sajaktosna ieu babaran niat anoe opat perkawis teh, sanes babaran para oelama ahli hadis atawa ahli faqih, anoe malashoer, anoe kaoengel dina kitab-kitab basa Arab anoe moe'tabar, namoeng babaran ahli bathin Djawa, anoe diseboet elmoe hakekat. Kitabna basa Djawa.

Dina eta kitab sagala masalah agama anoe mashoer dibabar aja sjare'atna, aja tareqatna, aja hakekatna, aja ma'rifatna.

Dina kitab faqih kaoengel, niat salat teh kawadjiban 3 perkara nja eta:

1 kosod قصد الفعل

2 ta'arroed فرضيه

3 ta'jin من ظهر اوغيرها

Ari kosod saperti اصلى

„ ta'arroed „ فرض

„ ta'jin „ الظهر

Kosod, ta'arroed, ta'jin teh tjoekoep koe ketjap اصلى فرض الظهر.

Kaoela sedja solat fardoe dzoehoer.

Niat anoe 3 roepa teh koedoe hadir dina hate (استحضار) bareng dj. matja takbirotoel-ihrom (مقارنه).

الله اكبر

Saoer oelama: Istihdor teh koedoe moeqoronah, hartina: inget ka noe 3 roepa peta niat teh, koedoe bareng pisan djeung njeboet الله اكبر ti mimiti الف tepi kana راء na.

Lamoen hadirna hate teh bareng pisan ti mimiti tepi ka anggeusna, teu taligantja, estoening majeng, noe kitoe diseboetna مقارنه حقيق nja eta anoe diseboet niat akmaliah tea.

Lamoen hadirna hate teh teu jakin pisan kitoe, eta مقارنه عرفيه, at. niat oerfiah tea, eta tjoekoep pikeun anoe awam mah.

Lamoen teu pisan bareng, eta anoe diseboet niat basithoh tea; tah, niat kitoe henteu sah.

Komo anoe kaopat anoe diseboet tozaiah توزعيه, hatena teh pakia-kia bae djeung lisan djeung peta anoe koedoe dina niat anoe tiloe tadi: kosod, ta'arroed, ta'jin, hartina: waktoe njeboet الله اكبر teh teu inget-inget atjan kana salat, eta mah niat tozaiah teu sah pisan.

Peta niat anoe 3 teh koe Ahli batin Djawa didjeroan hartina, saperti kieu; tjenah:

Kosod teh petaning moenadjat, tegesna ngoendjoekkeun af'aloelloh, ngaroemasakeun diri kapoerbawisesa koe Alloh.

Ari ta'arroed ngangkeuh euweuh sifat anging sipatoelloh, dibasaan Ihrom.

Ari ta'jin eta teh toebaddil, tegesna geus kaliwat, teu ningal naon² anging Alloh njalira dzat ليس كمثله.

Harti kieu, teu kapendak dina kitab² anoe moe'tabar, djadi ieu harti teu kantenan tjotjokotanana.

Salah benerna والله اعلم. Lamoen diseboet harti bid'ah kawas moal lepat² teuing.

*) Hadisna teu diserat, paos teuing. red.

## Djoemerit A. M.

Soegri para djoeragan anoe parantos nampi djoeroengan balangko postwissel sareng kamanah teu atjan ngadjoeroeng moelang, moega djanten manah, jen sagala roepi oepami teu aja benzin moal tiasa berdjalan.

Komo oepami dimaranah, sareng katingali pisan boektina, jen A.M. sakitoe dipadjengkeunana. Tangtos pisan waragadna oge moal mokaha, sareng moal saha deui noe pingabajoeaneun kadjabi ti ahli-ahlina.

Koe margi eta sanget diantos-antos pisan pangrodjongna, oelah doegi ka sapat di djalan.

Hormatna
Directie A. M.

Djaba ti eta dina kitab kabatinan b. Djawa teh rea deui ma'na anoe djero saperti:

Sadjatining اصلي teh djatining panembah nampa mamanis noegrahaning Pangeran djrrd.

Harti anoe djarero anoe lain-lain kitoe, lamoen dihantem dipikiran, matak deukeut kana sasar, sabab teu aja teroesanana tina Qoerän, hadits atawa katerangan oelama anoe malashoer, woengkoel pikiran djeung rasa bae.

Perjogi anoe sok ngaraos kitab-kitab kabatinan atawa elmoe hakekat teh, kedah sering ngabanding kitab² anoe moe'tabar djeung sering moesjawarah ka ahli ngaos kitab-kitab agama anoe kasaksi benerna koe para oelama.

Djaman ajeuna ahli hakekat anoe toelen, gagak poetih, geus sesah ngilarina.

M. a.

## Panerangan Hakekat.

Koe A. A.

I.

Sanaos dina waktoe ieu, elmoe-elmoe Islam anoe hak (bener) sering pisan diterang-terangkeun kalawan njata toer etjes koe ahlina, boh dina tablig² atawa dina gempoengan² ngaos, sareng disebar-sebarkeun koe serat kabar Islam namoeng sabagian kaom Moeslimin anoe kirang dadasar elmoe kaislamanana seueur keneh bae noe salah mahamkeunana harti „hakekat" dina Islam, dongkap ka eta kakaliroean teh nimboelkeun patekadan² anoe sasar, anoe todjaiah djeung papagon Islam. Saperti: teu ngawadjibkeun solat, poeasa djst. Kapertjajaän noe saroepi kieu, katelah di Pasoendan mah „Hakekat mikoeng" tea, (perkoempoelan kabatinan).

Pepentol² ieu golongan sakieu geus heurin oesikna koe para kiaji para moeallimin djeung koe noe ngalarti kana elmoe Islam sadjati; masih keneh koemawani meropagandakeun tjetjekelanana anoe sasar anoe jakin geus mintjoelak tina had agama Islam.

Koe emoetan ieu soal perjogi dibahas noe saterang-terangna, kanggo ngadjaga kasalametan tekad oemat Islam. Moegi-moegi Goesti Alloh s. w. ngadamel ieu panerangan ageung manfaätna, dongkap ka ngantjoerkeun patekadan² anoe sasar amin.

Mangga lenjepan.

إِنَّ الطَّرِيقَ شَرِيعَةٌ وَطَرِيقَةٌ

وَحَقِيقَةٌ فَاسْمَعْ مَا مَثَّلَا.

„Djalan pikeun ngahasilkeun kabagdjaan di acherat teh koe tiloe perkara: Sjareat, Thorekat, Hakekat."

Saha² anoe ngaharep kamoeljaän kasalametan di alam acherat wadjib njoemponan eta sjarat anoe tiloe. Djalma noe make woengkoel hakekat tinggal sjareat (salat, poeasa, zakat enz.) eta hakekat batilah; hakekat sasar. Nja kitoe deui anoe ngan ngagoegoeloeng sjareat woengkoel teu make elmoe hakekat, eta sjareat 'atilah عاطلة (teu bergoena).

Hakekat teu reudjeung sjareat nja eta anoe boga kapertjajaän teu wadjib ibadah dohir, lantaran tjenah manoesa teh geus ditetepkeun boh bagdja atawa tjilakana ti zaman adjalina. Pangakoeanana sanadjan teu migawe sjareat, ari geus ditetepkeun bakal bagdja mah, tangtoe asoep ka sawarga. Sabalikna sanadjan getol ibadah, ari ti adjalina geus ditoelis bakal tjilaka mah tangtoe tjenah djadi ahli naraka.

Ari anoe migawe sjareat woengkoel teu make hakekat, nja eta misalna anoe boga tekad kieu: „Lamoen teu karana ibadah, kaoela moal bisa asoep ka sawarga".

Hartosna sjareat teh nja eta piwarangan-piwarangan Alloh anoe wadjib dilakonanana, sapertos: solat, poeasa, zakat, moenggah hadji ka baetoelloh enz. Demi tjegahanana anoe wadjib didjaoehan saperti: maling, maehan, madat, maen, enz.

Ari hartosna hakekat nja eta pagawean batin, pikeun ngalempengkeun tekad, niat, dina sagala oeroesan oeboedijjah. Tjontona: djalma teh teu boga daja oepaja, anging kalawan pangersa Alloh s. w, boh bagdja boh tjilaka, oentoeng atawa roegi, tjageur gering, beunghar miskin.

Thorekat hartosna prakna ngalampahkeun soegri parentahan, njegah sakoer larangan.

Dawoehan Alloh s.w.a. اياك نعبد ka andjeun (Alloh) abdi sadaja ibadah.

Dina eta lafad نعبد ngandoeng harti jen manoesa diwadjibkeun migawe sjareat.

## Amal Ma'roef.

*Anoe diantos-antos sareng diteda ka soegri noe bade ngersakeun kana „p a d a m e l a n s a e" kanggo kamadjengan agama koe tjoekang A.M., teu aja sanes kadjabi ti maparin adres² ka adm. ieu s.k., adres noe sakinten kaerong bakal nampina atanapi bakal kersa maosna, oepami dikintoenan p r o e f n u m m e r.*

*Teras henteuna djadi langganan, eta mah henteu djadi tanggelan noe maparin adres² tea, goemantoeng kana karidoan manah anoe dihatoeranan proefnummer bae.*

*Saoepami sadajana noe sami welas asih kana serat kabarna, pada kersa ngadjalankeun sakoemaha panoehoen noe kaoenggel di loehoer, asal disarengan koe takdiring Jang Widi, sageuj teu enggal² katingali sareng karaos kamadjenganana ieu s.k.*

*Ti samemehna katampi, Directie parantos hatoer noehoen ti anggalna.*

Pangandika K. N. Moehammad s.a.w.

صَلُّوا كَمَا رَأَيْتُمُونِي أُصَلِّي

„Moedoe saralat maraneh, saperti maraneh njaraksian kami salat."

Djabi ti ieu seueur² deui hadits dj. ajat Qoer'an anoe ngawadjibkeun ka saoemoemna oemat Islam ngalakonan sjareat.

وإياك نستعين djeung ka Andjeun abdi sadaja njoehoenkeun pitoeloeng.

Dina eta ketjap نستعين noedoehkeun jen hakekatna manoesa teu boga kakawasaan, anging kalawan pitoeloeng Alloh s. w.

Alhasil wadjib migawe sakoer piwarangan; ngadjaoehan soegri larangan sjara tapi papada kitoe oelah boga pangakoean, jen 'amalna (pagaweanana) anoe njalametkeun tina siksa Alloh, atawa 'amalna anoe ngasoepkeun ka sawarga.

Sarerea kedah nekadkeun, jen ibadahna teh woengkoel karana ngalakonan kawadjiban anoe djadi abdi, kalawan ngaharep karidoan Mantenna s. w.

Lamoen bae meunang gandjaran tina ibadahna, eta teh samata-mata koernia sareng kamoerahan Alloh s. w. Lamoen disiksa eta samata-mata kaadilanana s. w.

Pangandika Hasan Al-Basrie:

عِلْمُ الْحَقِيقَةِ تَرْكُ مُلَاحَظَةِ ثَوَابِ الْعَمَلِ لَا

تَرْكُ الْعَمَلِ

Hartosna: „Elmoe hakekat teh nja eta tinggal malire (teu ngoeroeskeun) gandjaran 'amal, l a i n tinggal 'amal (ibadah)"

T e r a s k e u n e u n.

## Moehit ka Nabi s.a.w.

فيا خير مبعوث بعثت لرحمة

أحن إليكم كل وقت وساعة

بهذا فكيف لا وأيقنت أن الله

ه أبداك نورا قبل كل خليقة

وقال لها كوني حبيبي محمدا

فصارت عمودا بشرق حجب ظلمة

فيحمده وقال الحمد لله

سجودا لرب قادر حق قدرة

فقال تعالى قد خلقتك يا نور

وأعطيتك الاسم الكريم بعزة

محمدا المختار منك بداية الا

خلائق واختتام رسل بقدرتى

Dihartoskeun koe dangding „T s j a n- d j o e r“:

1e. He dat anoe pangsaena, oetoesan Goesti Jang Widi, goesti dioetoes Pangeran, nimboelkeun rahmat sadjati, abdi goesti tjinta ati, ka padoeka goesti Rosoel, saban waktos saban saat, teu kendat abdi mieling, moeng gamparan noe katjipta salamina !!

2e. Koemaha teu bade tjinta, reh abdi maripat jakin, jen Goesti Alloh Ta'ala, ngadohirkeun linggih goesti, memeh sadaja koemelip, goesti didamel hidji noer, dawoeh Goesti Kang Wisesa, he noer maneh koedoe djadi, kakasihkoe djenengan Nabi Moehammad.

3e. Ladjeng noer nandjeur goemebjar, njorot ka masrik ka magrib, kebat kana hidjab doelmah, (dingding pepeteng sadjati), ladjeng eta noer teh moedji, ka Pangeran bari soedjoed, pok maos الحمد لله, Goesti Alloh dawoeh deui, Kami njieun ka maneh djeung maparinan.

4e. Hidji djenengan noe moelja, koe sipat kamoeljan Kami, nja eta ngaran Moehammad, anoe sinelir pinilih, nja ti maneh pisan Kami, mimiti midamel machloeq, djeung ngawekasan oetoesan, koe kawasaning Kami, gelar machloeq maneh noe djadi wiwitan.

Teraskeuneun.

———

Panerang Red.: Kawih Onta tea.

## PERTIMBANGKANLAH.

Pada masa ini boekan sadja dalam kota-kota bahkan sampai kedesa-desa ramainja orang jang membitjarakan hoekoemnja ber-oesalli (تلفظ بالنية), satengahnja mengatakan haram (dalalah) dan satengahnja mengatakan soennah.

Apakah boeahnja pembitjaan itoe?

Boeahnja pembitjaraan itoe ta' lain hanjalah memperpetjahkan persaudaraan kita oemmat Islam Indonesia. Tanda perpetjahan itoe ialah dengan adanja gelaran: Kaoem Moeda dan Kaoem Toea.

Dengan adanja gelaran itoe terhalanglah adanja „al-Moeslimoena kal djasadil wahidi“, terhalanglah adanja „kaoem Moeslimin sebagai badan satoe“. Terhalang poelalah adanja „al-Moe'minoe lil Moe'mini kal boen-janil marsoesi“, terhalanglah adanja „seorang Moe'min jang satoe bagi Moe'min jang lain itoe sebagai batoe tembok jang disoesoen“. Mendjadi tida dapatlah mereka itoe „jasjoeddoe ba'dhoehoem ba'dhon“, ja, tida dapatlah „mereka itoe saling koeat mengoeatkan“.

Apakah alasan-alasan mereka itoe?

Mereka jang meharamkan itoe terseboet dalam risalahnja beralasan satengahnja kepada Al-Manar karangan S. Rosjid Ridho, demikian:

إنما تركه صلعم والصحابة رضي الله عنهم

مع وجود سببه وداعيته فتركهم إياه

إجماع على أنه غير مشروع ولا جائز في

الدين أي في العبادات دون العادات

Diartikan olehnja: Tiap-tiap barang jang ditinggal akan dia oleh Nabi dan sahabatnja serta ada sebab memboeatnja maka tinggalnja itoe idjma' atas bahoewasanja pakerdjaan itoe tiada disoeroeh dan tiada haroes pada agama.

Dan mereka jang mengatakan soennah satengahnja beralasan dengan kitab Nihajah karangan S. Moehamad Al-Romli, demikian:

وينـدب النطق بالمنوي قبيل التكبير

ليساعد اللسان القلب ولانه أبعد عن

الوسواس وللخروج من خلاف من أوجبه

Artinja: Dan soennat bertoetoer dengan jang dinijatkan sebeloem takbirotoelihrom, soepaja menoeloeng lidah akan hati, karena bertoetoer itoe lebih mendjaoehkan dari pada waswas dan karena kaloear dari pada menjalahi orang jang mewadjibkan akan bertoetoer dengan nijat itoe.

Sidang pembatja jang terhormat! Marilah kita selidiki asal-asalnja.

Terseboet dalam Al-Kawakib, bahwa S. Rosjid Ridho itoe adalah ia moerid dari S. Moehammad Abdoeh jang telah mengakoe ia اهل اجتهاد المطلق. Begitoe poela S. Moehammad Abdoeh selain dari pada mengakoe اهل اجتهاد المطلق poen ia telah mempatwakan akan halalnja memakan daging binatang jang mati dengan diikat atawa ditjekek lehernja atawa dipoekoel kepalanja dengan tiada disembelih lagi. Adapoen S. M. Abdoeh itoe adalah moerid dari S. Djamaloeddin Al-Afgonie. Maka S. D. Al-Afgonie inipoen sebagaimana moerid - moeridnja, jaitoe mengakoe اهل اجتهاد المطلق. Dan ia telah meharoeskan bagi seseorang beridjtihad sekalipoen ia tiada berelmoe, dan diharoeskannja poela sembahjang kosor dan djama dalam roemahnja serta dihalalkannja meminoem arak. Dan berhamboeran masālahnja pada tahoen 1286 H. dan ia menamai dirinja المصلح ja'ni: jang memperbaiki agama.

Adapoen S. Moehammad Al-Romli, terseboet dalam Al-Kawanien. Bahwa ia itoe adalah اهل الترجيح bersamaan dengan S. Ibnoe Hadjar (pengarang At-Toehfah), S. Zakarija (pengarang Fathoelwahab), dan S. Al-Chotib (pengarang Al-Moegni). Adapoen kitab Nihajah itoe sjarah dari Al-Minhadj karangan Imam Nawawi. Al-Minhadj ichtisor dari Al-Moeharrar karangan I. Rofiie, Al-Moeharrar ichtisor dari Al-Choelasoh karangan I. Gozali, Al-Choelasoh ichtisor dari Al-Wadjiz karangan Imam Gozali, Al-Wadjiz ichtisor dari Al-Wasith karangan I. Gozali, Al-Wasith ichtisor dari Al-Basith karangan I. Gozali, Al-Basith ichtisor dari An-Nihajah karangan Imam Haromain, An-Nihajah ichtisor dari Al-Boewaithi karangan Imam Sjafiie.

Dan kitab Al-Boewaithi ini dikarang oleh Imam Sjafiie waktoe dinegeri Mesir, bersamaan dengan kitab Al-Oem dan Al-Moechtasor dan inilah jang dinamakannja المذهب الجديد.

Sidang pembatja jang moelia.

Tahoelah kita, siapakah S. R. Ridho dan siapakah S. M. Al-Romli itoe. Oleh karena itoe: Pertimbangkanlah.

Dan karena mengingat pada ajat Al-Qoerän jang tersoenting pada madjallah kita Al-Moe'min jaitoe:

إنما المؤمنون إخوة فأصلحوا بين أخويكم

Maka saja bermohon kepada toean Redactie, soedilah memberi kateranngan jang seoempama air-hoedjan, oentoek menjirami dan memadami api perselisihan dari satengah saudara kitoe itoe.

والسلام

H. M. Sjaronie.

———

Keterangan dari Red.: Djika ada pertengkaran atau perpetjahan diantara saudara, karena bersalahan faham ini, amat sajang sekali. Perkara jang seketjil ini jaitoe tentang hal foeroe' (dahan), ta' perloe dan tida berharga boeat dibesar-besarkan, sehingga moesoeh Islam mendapat waktoe jang bagoes bagi merdesak Islam. Meskipoen A. M. berpendirian nomer doea (soennat), akan tetapi tida sekali-kali menjalahkan kepada jang pertama. Kita semoea masing² saudara dan berkewadjiban mendjaga keroesakan agama kita. Bersatoelah saudara²!!!!

## PAHLAWAN ISLAM.

Samboengan A. M. No. 18.

Teu lila ti sanggeus aja kadjadian noe bieu, Sjawut ngahianat deui bae ka Sholahoeddin. Manehna ngondang radja Kristen, Amaric pikeun noempes Sholahoeddin. Tapi Sjirkuh teu tjitjingeun, teroes ngoempoelkeun 2000 soldadoe noe taroenggang koeda djeung 6000 soldadoe bangsa Turkeman pikeun mapag datangna balatantara moesoeh. Dina boelan Jan. 1169 (Rabioelachir 564 H.) eta doea balatantara perang tjampoeh. Balatantara Sjawut kasoran, malah Sjawut oge kabojong, sarta koe lantaran manehna hianat ka nagara katoet agama, dihoekoem diteukteuk beuheungna.

Sarengsena tina ieu peperangan, Sjurkuh diangkat djadi papatih di tanah Mesir.

Doea boelan lima poë ti sabada njepeng eta kapangkatan noe sakitoe moeljana, andjeunna moelih ka rohmatoelloh dina poë Djoemaäh ping 22 Djoemadilachir th. 564 H. (23 Maart 1169 M.)

Noe ngagantina Sholahoeddin dibenoem kana kapangkatan noe sakitoe pentingna.

Ti wangkid ieu pisan Bagenda Sholahoeddin ngawitan lebet kana medan politiek kanagaraan sarta ihtiar sakoeatkoeatna pikeun ngoesir balatantara solib ti tanah-tanah Islam,

Dina taoen 1176 M. kaoem Kristen ngawitan deui ngoempoelkeun balatantarana pikeun ngaroeboehkeun kakawasaan Sulthan Sholahoeddin.

Di hidji tempat noe ngaranna Demithe, balatantara Kristen noe dikapalaan koe Radja Amaric diantjoer leboerkeun koe Sulthan Sholahoeddin. Koe ajana ieu kaoenggoelan S. Sholahoeddin tambah ngareboetan deui tanah-tanah Islam noe sakidoeleun Palestina noe tadina diparentah koe kaoem Kristen. Nja kitoe deui andjeunna parantos tiasa ngareboet tanah Gizeh djeung Aqobah noe djadi pantona laoetan beureum (Roode Zee).

Dina boelan Moeharrom 567 H. (1171 M.) cholifah 'Aihid poepoes. Sabada poepoesna ieu cholifah sakabeh karadjaan Mesir ragrag kana kakawasaan Sulthan Sholahoeddin.

Koe poepoesna cholifah noe tadi, koe kaom Kristen didjieun kasempetan noe hade pikeun merangan deui oemmat Islam.

Dina boelan Sjawal 569 H (1174 M.) armada Kristen Europa noe dieusi koe 100 kapal perang indit ti Sicilie, kalawan dimoeatan koe 2500 soldadoe koeda, 50000 soldadoe biasa, 30 parahoe paranti ngangkoet koeda, 6 parahoe paranti ngangkoet alat perang djeung 40 parahoe paranti ngangkoet kadaharan. Ieu kabeh ngadjoegdjoeg ka Alexandrie, pikeun naloekkeun karadjaan Mesir.

Sadatangna balatantara Kristen kana tempat noe ditoedjoe, teras bae taroeng djeung balatantara Islam noe dikapalaan koe Sulthan Sholahoeddin koe andjeun, noe geus sadia pikeun nolak serangan moesoeh noe rek rebat-reboet kana milik batoer djeung rek ngaganggoe kana kahormatan Islam katoet oemmatna.

Berkah kategoehan iman djeung kaichlasan hate, sanggeus saminggoe teroesteroesan sili begal djiwa, achirna balatantara Islam oenggoel djoeritna. Bedja tina hal oenggoelna Sulthan Sholahoeddin, djeung tina hal kasoranna balatantara Kristen njebar ka sakoeliah Europa, anoe ditarampa koe kasedihan, katoeroeg-toeroeg Radja Amaric (Kristen) poepoes di Qoedoes.

Demi oemmat Islam sedihna koe poepoesna Sulthan Noeroeddin dina kaping 21 Sjawal 569 H. (15 Mei 1174 M.) di Damascus. Dina sasih Rabi'oelawwal 570 H. (October 1174 M.) Sulthan Sholahoeddin angkat ti Mesir ka Sjaam manahna rek ngahidjikeun sakoeliah doenja Islam, sarta ngoesir kaom Kristen ti Palestina.

Teu lila ti harita meh sakabeh karadjaan Islam pada rido dibawah komando Sulthan Sholahoeddin.

Teraskeuneun

T. J.






Samboengan A. M. No. 18.

### SOLAT SOENAT LEBARAN.

Ieu bahasan solat lebaran, njoemponan pamoendoet Djrg. Langganan No. 2116.

Lebaran teh basa Arabna 'id ( عيد ) asal pokona tina kalimah 'aoed ( عود ) anoe pisoendaeunana moelang at. balik. Anoe matak disebat kitoe, margi lebaran teh sok balik deui-balik deui dina saban taoen.

Sawareh oelama aja anoe njebatkeun moelangna kasaean ti Alloh Ta'ala katoet pangampoerana ka abdi-abdina, noeroetkeun pangandikana:

ليس العيد لمن لبس الجديد

إنما العيد لمن طاعته تزيد

وليس العيد لمن تجمل باللباس والمركوب

وإنما العيد لمن غفرت الذنوب

Soendana: Lebaran teh lain pikeun anoe make pakean weuteuh, tapi pikeun anoe tambah koemawoelana ka Alloh Ta'ala. Djeung lain pikeun anoe gigindingan koe papakean aloes, tapi pikeun anoe dihampoera dosana.

Demi ditibakeunana soenatna ieu doea solat lebaran, dina taoen kadoea tina Hidjroh. Ngawitan Rosoeloelloh netepan, lebaran Poeasa, teras lebaran Rajagoeng.

Solat doea lebaran teh hoekoemna soenat moeakkad ari dina madzhab Sjafei djeung Maliki mah, ngan dina madzhab Hanapi mah pardoe 'aen. Demi dina madzhab Hambali pardoe kipajah. Soenatna solat lebaran dina madzhab Sjafei lain ka lalaki anoe moekim bae, tapi ka anoe moesapir oge (anoe njaba) soenat, nja kitoe deui ka abid djeung ka noe malawading, malah ka awewe oge meunang, asal oelah tegep roepana dj. oelah beberendjen, asal meunang idin ti anoe djadi salaki, tapi oelah make badjoe aloes djeung oelah make seuseungitan.

Ari mimiti mandjing waktoena, dimana geus meletek panon poë, nepi ka lingsir (lohor) tapi soenat diachirkeun ti sabada meletek teh nepi ka naek kira² satoembak koe paningal panon oerang.

Afdolna dibardjamaahkeun di masigit, tapi lamoen pinoeh mah leuwih afdol di tegalan. (Henteu soenat adzan dina solat lebaran mah, ngan koedoe aja saoerang anoe ngagero dina rek prakna solat koe pangoetjap (Assolatoe djamiäh). Demi bilangan rokaatna ngan doea (tjara solat Djoem'ah tapi dina rokaat awal takbirna toedjoeh kali, djaba takbirotoelihrom. Dina rokaat kadoea lima kali, iwal takbir anoe memeh nangtoeng tina rokaat kahidji.

Oge soenat dina antarana eta takbir, matja lalaoenan

سُبْحَانَ اللهِ وَالْحَمْدُ لِلّٰهِ وَلَا إِلٰهَ إِلَّا اللهُ وَاللهُ أَكْبَرُ

Lamoen poho takbir anoe toedjoeh tea atawa anoe lima kalawan geus kaselang koe fatihah, teu koedoe dibalikan deui teroeskeun bae matja fatihah. Djeung soenat ka imam koedoe narikkeun qiroahna kalawan matja soerat Sabbihisma (سبح اسم) dina rokaat awal, Hal-ataka (هل اتاك) dina rokaat kadoea.

Sabada solat soennat koedoe teroes choetbah hareupeun djamaah, tjara choetbah djoem'ah bae roekoenna mah, ngan soenat ditambahan koe takbir salapan kali dina choetbah anoe awal, toedjoeh kali dina choetbah anoe kadoeana, djeung koedoe nerangkeun hoekoemna zakatoel fitir (pitrah) dina lebaran Poeasa, djeung hoekoem - hoekoemna Oedhhijjah (Koerban) dina lebaran Rajagoeng.

Djaba ti eta soenat ka djelema anoe rek solat doea lebaran mandi (adoes) heula, make seuseungitan, djeung make papakean bogana noe panghadena dj. — lamoen solat lebaran Poeasa — soenat dahar heula. Ari dina lebaran Rajagoeng mah henteu soenat dahar memeh ka masdjid teh, ngan solatna koedoe hoesoe.

Oge soenat takbir dina maleman doea lebaran sarta ditarikkeun, boh di saimah-imahna, di pasar[2] atawa di djalan; ti mimiti ti magrib maleman lebaran nepi ka imam rek prakna solat.

Djeung soenat takbir dina lebaran Rajagoeng saban[2] bada solat, nepi ka beakna poë tasjreq (تشريق) (asarna poë Kemis, lamoen lebaran poë Senen. Qr.) Demi segatna takbir anoe oetama mah nja eta sakoemaha anoe ditoelis dina kitab[2]:

الله اكبر الله اكبر الله اكبر لا اله الا الله والله اكبر
الله اكبر ولله الحمد الله اكبر كبيرا والحمد لله
كثيرا وسبحان الله بكرة واصيلا لا اله الا الله
وحده صدق وعده ونصر عبده واعز جنده
وهزم الاحزاب وحده لا اله الا الله ولا نعبد الا
اياه مخلصين له الدين ولو كره الكافرون اللهم

صل على سيدنا محمد وعلى آل سيدنا محمد وعلى
انصار سيدنا محمد وعلى ازواج سيدنا محمد وعلى
ذرية سيدنا محمد وسلم تسليما كثيرا.

Djaba ti noe geus kaseboet di loehoer, soenat deui sabada solat doea lebaran teh sili andjangan djeung babatoeran (silatoerrohmi), soemawonna djeung tatangga, leuwih afdol lamoen make sasalaman sakoemaha anoe geus kabiasakeun di oerang. Tapi moega sing awas tjampoerna awewe djeung lalaki, karana tetep agama teu ngawidian sanadjan dina keur silatoerrohmi.

والله أعلم بالصواب

AI-QOEROWI.




Basa kamari tea geuning . . . . , pirakoe geus paroho deui. Kapan Aboeja teh geus tjatjarita, jen Aboeja mah boga watek tjareraman; ajeuna tjareraman . . . . . . . bareto tjareraman, malah asa beuki angot. Demi noe djadi marga lantaran pang bareto ngarasa angot, singhoreng simana horeng, noeroetkeun koemaha lamparna tjeuli djeung panon, saoer djoerangan adjengan tea mah.

Lamoen panon mindeng dianteur-anteurna koe soekoe, poegoeh waeee..... sagala katendjo djeung sagala ditendjo. Nja kitoe deui oepama tjeuli diasongasong koe soekoe, sagala kadenge djeung sagala didenge, komo lamoen ditambahan koe watek tjeuli lentaheun mah.

Ari koe kitoe tea mah, sok soemawonna make dianteur-anteur tjeuli djeung panon teh, teu kitoe oge karepna teh ngan hajang leupas djeung hajang kaboer bae, teu kalis koe ditioengan djeung ditjotjokan.

Aboeja sok radjeun oge toemaros ka linggih djoeragan adjengan, naon pioebareunana hajang oelah djarah teuing eta pantjadrija teh, lantaran sok tepa kana hate, anoe toeloej djadi moentah.

Lahiranana noe ditaros pondok njogok, teu matak loenas kana hate Aboeja. Saoerna teh: „Belenggoe bae soekoe Aboeja koe rante „i m a n djeung t a q w a"; moal datangka teu ngoerangan."

Djigana mah, djiga bener, lahir adjengan teh, ngan orokaja rantena henteu bisa ngindjeum djeung hese meulina, da saoerna teh koedoe dibeuli koe ibadah. Ari ibadah tea . . . . . . nja eta atoeh!

Tjitjing bae di imah . . . . . . kesel; ngobrol doeaan bae djeung nini-nini . . . . . sok digoongan koe djogol. Sok bingoeng deui Aboeja mah!!!

Da koemaha atoeh, ari gok djeung pepedaran Aboeja bangsa noe geus teu teurak kana sasanggrajan, euweuh deui noe ditjaritakeun ngan kalakoean djeung kaajaan noe lian, da bongan Aboeja mah tara matja soerat kabar anoe dieusi ilmoe tea; djadi baeh teu boga tjaritakeuneun noe mangfa'at. Tempo-tempo ana pinter noe njaritana djeung bisa ngabibitana, Aboeja mah mindeng k a - o e r e d koe batoer, da ari ngoered batoer mah tara pisan, koe sabab Aboeja mah salawasna katindihan bae, tara pisan bisa noempakan noe lian. Katjeot teh katjeot . . . . geus teu aja bingbilanganana, sagala karanapan.

Tjengkoeng, tjengkoeng goong, miloe Aboeja mah ngeurseus godeg patjoel. Djentreng, djentreng sora katjapi, haleuang tembang papatat. Goeroeh, goeroeh ketoek tiloe, andekak gigireun pandjak.

Sakapeung mah mani bingoeng deui mikir-mikir nasib diri, bet loeak-leok, koemaha tjampoerna djeung batoer, koemaha dibawana koe batoer, da salawasna ditoempakan tea. Martabat djeung daradjat teh ngan oekoer semet djadi t j a l o. Masih-masih ari njalo pikeun kana wahon atawa taxi mah, hadena bae noe aja, da oesaha tea, wadjib oerang teh oesahana geusan nafakah, asal oelah poho kana tindak-tandoek bae; oelah matak njieun teu aman ka batoer. Malah kamari mah Aboeja teh rada beukah liang iroeng, sapedah doenoengan Aboeja, djoeragan adjengan, moedji ka Aboeja, madjarkeun teh, aloes . . . . Aboeja teh ari djadi t j a l o A l - M o e' m i n mah, oelah tjara kamari ieu djadi tjalo-tioeng.

Malah harita teh toeloej adjengan ngagelendoet ka Aboeja, poma reudjeung poma, saoerna teh, oelah rek pangangoeran njalo kana noe noengtoen pamasiatan, ari sababna, dorakana teh teu beda djeung noe ngamasiatna; „sapongkol" hoekoemna eta teh. Anoe nomer hidji p a n g o m a t - o m a t n a pisan mah, kade reudjeung mangkahade, haripeut koe teuteureujeun, kena[2] meunang pirang[2] kahadean, atawa kena[2] meunang pangasilan, patjoean reudjeung patjoean poho kana ageman sorangan, nepi ka loeas djadi tjalo batoer, anoe maksoedna rek ngaroeksak itikod oerang. Tjara model: ngodjok-ngodjok noe gering soepaja meunang pitoeloeng batoer anoe gratis, kalawan aja garad hajang ngabongkar iman-Islam; ngodjok-ngodjok soepaja diadjar di batoer zonder bajaran, anoe maksoedna hajang ngaringkoes koe kahadean; moedji-moedji kahadean batoer anoe tjita-tjitana hajang njasaak Islam, toeloej ngadjak-ngadjak „oerang deukeutan".

Tina hal ieu Aboeja koedoe ngadjaga diri —lahiran doenoengan Aboeja teh—, lain bae sa-Aboejaeun, tapi masing awas, dimana aja kitoe reudjeung kieu koedoe gendak njoempoet, da Aboeja mah ahli ditoempakan tea. Dimana iman Aboeja, noe sakitoe ngoelit bawangna ditoeroeban noe lian, weueu . . . . . anggeus Boeja, moal aja oebaraneunana deui; kari djadi intip naraka bae.

Akalna, teu aja lian tina sagala roepa oge, ngan koedoe awas, mana noe koedoe dideukeutan, mana noe koedoe didjaoehan; i n s j a A l l o h . . . . .

***

Ganti goegoenoengan baroedak, ajeuna mah. Satadina mah moal ditjaritakeun ajeuna, rek engke minggoe hareup, tapi orokaja kasakit Aboeja sok ateul biwir tea, mani geus teu kawawa hajang geura pok.

Ari noe rek dibedjakeunana henteu pira keur batoer mah, da geus bariasa, ngan keur Aboeja hidji fakir - fabriek, estoe loear biasa anehna. Anehna . . . . eta koe njolong bade Aboeja teh; heureut deuleu, pondok lengkah; kantongna salawasna halodo, doeitna salawasna patjeklik, bet make bisa toempak kapal oedara.

Model nja! Boa anak intjoe moal pertjaja ka Aboeja? Aboeja mah tara bohong kakapeungan, salilana oge teroes terang.

Poë Kemis kamari pisan, Aboeja indit ti Tjililitan, waktoe keur roemangsang, ngahioeng ngawang-ngawang, rek noeroetan batoer indit perelok. Ngan bae perelokna zonder bezwaar van de fabriek; pabrik emboeng nanggoeng risicona. Tjenah, tjek doenoengan Aboeja, koedoe badami bae djeung ninina.

Maroekankeun Aboeja teh pohara bodona, sasangka adjengan; poegoeh sakali ieu mah Aboeja teh parigel. Toeloej ngahadam ka Al-Moe'min, ngarah gratis. Koetan teh kitoe ari di awang-awang!! Sagala roepa oge koe Aboeja teh teu kadjeueung da peureum bae, bawaning koe baloeas.

---



# Kaajaan di loear nagara.

Saenggeus aja saboelanna euweuh bedja[2] ti Palestina, koe lantaran kasedekkeun teuing koe telegram-telegram ti Eropa, ajeuna mah bedja ti Palestina teh ngalobaan deui. Noe djadi marga lantaran nja eta koe dikaloearkeunana „Boekoe Poetih" Inggris, hidji bewara noe dieusi oesoel-oesoel ti pamarentah Inggris terhadep ka Palestina.

Maksoedna eta „Boekoe Poetih" teh nja eta rek mere kamerdikaan ka Palestina dina djero sapoeloeh taoen aboesna bangsa Jahoedi disengker dina djero lima taoen ngan 75000, ti dinja mah moal diidinan deui araboes ka Palestina, kadjaba lamoen aja idinna oerang Arab. Lamoen Palestina geus merdika, bakal didjaga soepaja kapentingan-kapentingan bangsa-bangsa di eta nagara teu kasilihkeun.

Ieu oesoel Inggris henteu njoegemakeun ka doea golonganana, boh Arab atawa Jahoedi, komo noe pandeuri mah meureun asa diteungteuinganan. Noe matak bangsa Jahoedi ajeuna protes kana oesoel Inggris koe djalan setakeng (staking); njieun roeroesoeban nepi ka loba noe tatoe.

Bangsa Arab oge pararotes. Nagara[2] Arab noe di sakoerilingeun Palestina saperti Iroq, Saoedi, Mesir teu panoedjoeeun.

Lamoen nilik galagatna mah ieu poetoesan pamarentah Inggris teh djigana kana lapoer deui bae, da itoe ieu pada teu panoedjoe, kadjaba lamoen rek dipaksa didjalankeun mah. Tapi Inggris memeh maksa teh tangtoe mikirkeun pibaloekareunana. Komo waktoe[2] ajeuna mah, berhoeboeng djeung kaajaan di Eropa djeung di Asia-Wetan.

Tjoba ajeuna Djepang geus moesingkeun Inggris deui bae, koe pamentana soepaja diajaan parobahan di kota-kota noe ditjekel koe nagara-nagara loear (Internationale nederzettingen) saperti sabagian gede ti Sjanghai, Amoy. Tapi ieu pamenta ditolak koe Inggris.

Saenggeus Djepang dina doea tiloe minggoe ka toekang kasoran djoeritna, ajeuna ngajakeun bombardement di kota Tjoengking — iboe kota Tiongkok — noe lain loemajan. Malahan nagara Inggris Prantjis dj. Amerika mah ngirim-ngirimkeun protes koe lantaran kapentinganana kaantjam.

Djigana noe ajeuna rada dipihariwang koe Djepang teh, babadamian antara Inggris djeung Roeslan. Loba soeara[2] dina s. s. k. Djepang jen lamoen babadamian Roeslan-Inggris a j a h a s i l n a, menta soepaja pamarentah Djepang nohagaan „Antikomintern pact" tea. Ari pamarentahna Djepang sorangan mah rada teu pati panoedjoe kana dikoeatanana eta pact teh, boektina basa diadjak koe Italie djeung Djerman pikeun njieun perdjangdjian kabalatantaraan (nja eta ngoeatan „anti-komintern pact") tea oge teu daek.

Babadamian Inggris - Roeslan masih teroes didjalankeun tatjan katjiri boeahna. Ari Roeslan keukeuh hajang njieun beungkeutan anoe koeat bae. Kana oesoel Inggris eta nagara kominis geus mere katerangan jen koerang njoegemakeun Roeslan. Beungkeutan noe dioesoelkeun koe Inggris mah — tjenah — henteu koeat pisan.

Lamoen ieu babadamian gagal tangtoe matak ngaroegikeun pangaroehna Inggris, noe matak ajeuna hajoh bae ditarekahan, soepaja bisa hasil. Ajeuna Prantjis miloe tjampoer kana eta oeroesan, ngabela batoerna, Inggris.

Sadjeroning kitoe ari patjektjokan antara Djerman djeung Polen mah tatjan beres keneh bae.

Komo dina soerat[2] kabarna mah oenggal poë sili toeding madjar bangsa Djerman di Polen atawa tjek s. s. k. Polen mah bangsa Polen di Djerman dikaraniaja djeung sabangsana. Djaba ti sili toeding teh, eta s. s. k. nembongkeun kagagahan sanagarana[2].

Ari di nagara[2] demokrasie ajeuna teh loba noe ngomongkeun jen as Rome - Berlijn kabehdieunakeun saengeus Inggris nembongkeun kagagahanana, rada ngoerangan dina aksina. Lamoen nilik kana bedja-bedja mah, djiga enja eta teh. Dimana Djerman ngagoenakeun kakerasan deui tjara ka Tjecho-Slowaki tangtoe koedoe pabentrok djeung Inggris-Prantjis. Ana pek balatantarana eta doea nagara noe kaseboet pandeuri teh ajeuna katjida koeatna. Roepa-roepa tindakan koe Inggris djeung Prantjis didjalankeun, soepaja ngoeatan balatantarana boh koe naekkeun padjeg atawa tjara di Inggris koe ngajakeun dienstplicht (kawadjiban aboes soldadoe pikeun sawatara waktoe).

Djadi sawaktoe ajeuna mah rada hese bae kana ajana perang teh. Malah Mussolini oge njarioskeun dina biantarana poë Ahad 14 Mei di kota Turijn jen masing enja waktoe ajeuna loba keneh soal-soal noe tatjan beres, tapi teu perloe ngagoenakeun parabot perang. Italie djeung Djerman rek miloe narekahan soepaja aja katengtreman di Eropa. Ieu biantara lain koe nagara-nagara Fascis bae diadjenanana teh tapi s. s. k. di Inggris djeung Prantjis oge miloe ngahargaan.

Moega-moega bae sing didjaoehkeun tina perang teh, koe lantaran baloekarna perang modern mah bakal leuwih ngaroeksakna sarta moal nagara-nagara di Eropa bae noe ngarasa karipoehanana teh, tapi sakoeliah doenja.

MORAWI

---

Djrg. S. Bogor.

Patarosan djrg. nembe kagiliran dina nomer pajoen. Ieu teh noeroetkeun roentoejanana. Moegi sabar ngantos.




## Moepakat 100 pCt.

Sareng hoermat, di dieu pribados bade ngiring njoembang kana noe ditjarioskeun dina Al-Moe'min ping 16 Mei 1939 No. 19, katjida noehoenna, reh Al-Moe'min parantos njarioskeun djasa-djasana Rd. H. Noh, adjoen Hoofdpanghoeloe Tjiandjoer; moega² ka Goesti Noe Maha Soetji, sakoemaha tjatoer Al-Moe'min dimanah koe pangagoeng.

Pribados njaksian pisan dina kaajaanana Rd. Hdj. Noh, jen enja eta sakoemaha tjariosan Al-Moe'min teh, wantoen njaksian kalawan sareng wantoen soempah, jen eta sajaktosna nja kitoe pisan, sanes pangoloan.

Pribados aja di Tjiandjoer teh welasan taoen sareng njaksian bener jen saleresna, nja eta: waktos djadi Wedana di Tjirandjang 9 (salapan) taoen, sareng teras pensioen di Tjiandjoer (ajeuna aja di Garoet) leres pisan, jen Rd. Hdj. Noh teu aja koetjiwana; estoe setia pisan dina njepengna damel di Pakaoeman Tjiandjoer. Pribados ngiring moega² Rd. Hdj. Noh tiasa djadi gegedoegna Pakaoeman Tjiandjoer, diangkatna kana Hoofdpanghoeloe, ninggang pisan kana keketjrak sareng kendangna.

Tawis noe ngiring advies A. M.
Raden Rangga Wangsaatmadja
Wedana pensioen Wedana
Tjirandjang Groote Zilveren
ster ajeuna aja di Garoet.

Garoet, 20 Mei 1939.

—o—

## Katrangan.

Djrg. O. Wanajasa.

Tjanoli patarosan reuwasna alah batan noe digebah nampi seratan pasihan djoeragan, jen aja patarosan taoen poengkoer anoe kaloeli-loeli.

Ladjeng dikotektak dina pabetekan, henteu kapendak. Ajeuna noedjoe dipapaj dina pabetekan noe sanes² bilih kasoelap-selip.

Beuheung teukteukeun tikoro gorokeun Tjanoli anoe kahatoerkeun ka salira djoeragan, disarengan koe neda hapoenten, bilih jaktos kalepatan aja di Tjanoli.

Patarosan anoe katampi minggoe ieu parantos dibebed, dihatoerkeun ka saehoena.

Moegi djadi tingali!

—o—

## Raksa Mitra Poetra.

Bestuur ieu roemah pertoeloengan parantos nampi hadiah ti: Djrg. K. Iskandar Roesodo N.K.P.M. Palembang f 1,25 para ahli ngaos Kemis di masdjid agoeng Tjiandjoer f 1,92
Sewoe noehoen bareboe balaksa.

—o—

## Tanah Seberang.

OETOESAN H.B. PERSJARIKATAN OELAMA INDONESIA DI SUMATRA-SELATAN.

(Samboengan A.M. no. 19).

Kemoedian toean² Kiaji H. Abdulmoekti dan P. H. Abdulhamid masing-masing menjamboet djoega dengan kegembiraan, serta diharapkan olehnja dimarga Boeay Pemoeka Pelioeng ada kemadjoean seperti dilain-lain tempat, dan spreker meoeraikan bahasa beliau itoe soedah berkenalan dengan toean H.A. Ambari dengan perantaraan pidatonja jang dilakoekan didepan microfoon Vorl di Bandoeng pada tiap-tiap seboelan sekali.

OPENBARE-VERGADERING PELANTIKAN TJABANG P.O.

Pada hari Selasa 2 Mei 1939 telah dilangsoengkan Openbare-Vergadering pelantikan Tjabang P. O. Poelaunegara, bertempat diroemahnja toean Soeleiman dengan mendapat koendjoengan oemoem tjoekoep. Diantaranja adalah hadir poela toean Assistent Demang dan Mantri-Politie Martapoera dan Pasirah marga Boeay Pemoeka Pelioeng.

Djam 8,45 Openb.-Verg. diboeka oleh toean Mohamad Ali dengan oetjapan terima kasih dan selamat datang sebagaimana biasa.

Toean A. Sjoekoer membatja Al-Qoerän soerat Al-Anfaal ajat 2-3, laloe diterdjemahkan kebahasa Indonesia.

Toean H. A. Ambari selakoe oetoesan H.B.P.O. lebih dahoeloe mengoetjapkan sjoekoer dan poedji terhadap pada Allah swt., laloe dinjatakan pengesahan berdirinja tjabang P. O. Poelaunegara menoeroet boenji statuten P. O. fatsal 7, dan dioemoemkan poela olehnja Bestuursnja satoe persatoe, kemoedian spreker menerangkan azas, maksoed dan toedjoean serta riwajat pergerakan P. O. dengan leloeasa kira-kira doea djam lamanja.

Toean² Kiaji H. Abdulmoekti, P. H. Abdulhamid dan Djailani masing-masing melahirkan persetoedjoeannja.

Kira-kira djam 12 Openb.-Vergadering ditoetoep dengan selamat.

TABLEG OEMOEM.

Pada malam Rebo 2/3 Mei 1939 atas initiatiefnja toean² P.H. Abdulhamid dan Kiaji H.Abdulmoekti diadakan lagi Tableg oemoem dimesdjid Negeriagoeng, dengan perhatian tjoekoep poela dari pendoedoek ditempat terseboet.

Dan pada malam Kemis 3/4 Mei 1939 diadakan Pertemoean Persiapan Tjabang P.O. di Martapoera.

—o—



## Poetoesan² Kongres M. I. A. I. II.

Kongres Madjlis Islam Alaa Indonesia noe kadoea geus didjalankeun ti 1 Mei-7 Mei di Solo. Dina malem Minggoe tg. 6-7 Mei eta kongres geus ngajakeun gempoengan ngoemoemkeun poetoesan² noe geus didjatohkeun satoengtoeng kongres. Eta gempoengan panoetoep teh diajakeunana di gedong Habiprojo, sarta didatangan koerang leuwih 2000 djelema diantarana mangpoeloeh - poeloeh kaom iboe. tjek pembantoe s. k. „Pemandangan".

Noe ngoemoemkeunana poetoesan² kongres dina eta gempoengan teh nja eta djrg. R. W. Wondoamiseno sarta meakkeun tempo ± sadjam. Soepaja oerang aroeninga naon-naonna noe ditjarioskeun koe andjeunna ieu di handap oerang njandak ringkesna tina verslagna „Pem":

1e. Tina perkara pakawinan Islam M. I. A. I. geus njieun paatoeran noe berdasar hoekoem sjara'. Ieu paatoeran bakal ditjitak dina roepa-roepa basa Indonesia sarta toeloej rek disebarkeun.

2e. Rek narekahan soepaja ngaleungitkeun ajana atoeran „njai-njai" djeung sabangsana, sarta rek menta pertoeloengan ana pakoempoelan² istri di Indonesia.

3e. Mere pertoeloengan ka Palestina koe djalan: a. ngadjak ka kaoem Moeslimin Indonesia soepaja matja doe'a koenoet dina saenggeusna solat, pikeun noeloeng Islam Palestina; b. ngajakeun doeit derma, sasaha noe rek mere koedoe ngirimkeun ka Penningmeester M. I. A. I. djrg. K. H. Mansoer di: Baroe Anwor Soerabaja; c. dina poë miradjna K. N. Moehammad s. a. w. 11 September '39 kabeh pakoempoelan noe djadi anggota M. I. A. I. dipenta soepaja ngajakeun gempoengan sapoë djeung sawaktoe pikeun njaritakeun soeal Palestina djeung soepaja poë eta (11 Sep.) tea mentaan derma. Doeitna bakal dikirimkeun ka Palestina.

Samboengeun.